- 24 Augustus 1939 - إِنَّمَا الْمُؤْمِنُونَ إِخْوَةٌ فَأَصْلِحُوا بَيْنَ أَخَوَيْكُمْ . (القرآن) Taoen ka VIII No. 32

Pangaos langganan:
1 sasih . . . f 0,30
3 „ . . . f 0,80
6 „ . . . f 1.60
sataoen . . . f 3.20

Advertentie tiasa barempag heula

Adres Administratie:
N. Aboebakar
Pandhuisstraat 47
Tjiandjoer.

# AL-MOE'MIN

DIRECTEUR - HOOFDREDACTEUR: WIRA SENDJAJA.

KALOEAR SASASIH 4 KALI: KAPING 2-9-16-24 SASIH WALANDA

Soegri noe nampi proefnummer ieu serat kabar, oepami henteu bade langganan, moegi kersa ngawangsoelkeun deui.

Uitgeefster:
Rengr. Al-Moe'min.
Adres Hoofdredactie:
Wira Sendjaja.
Kazerneweg 23
Tjiandjoer.
Tjitakan:
Drukkerij Pamitran
Tjiandjoer.

Njimpenna ieu s. k. oelah dilalaworakeun, margi seueur ajat Qoerän sareng Hadits.

## EMOETKEUNEUN!

Koe soson-sosonna sadaja ahli-ahli Al-Moe'min dina ngalakonan amal-ma'roef, sakoemaha noe kaoengel dina „A m a l  m a' r o e f" tea, adres-adres kanggo proefnummer, anoe katampi koe djoeroe moedi doegi ka parantos patoempoek. Nanging sanaos parantos kieu kaajaanana, montong djadi pambengan kanggo noe teu atjan atanapi noe palaj deui ngadamel amal-ma'roef mah, soemangga enggal-enggal kintoenkeun bae, sangkan Islam woewoeh-woewoeh hoeroeng mantjoer.

Dina salebet sasih ieu sareng teras saladjengna, proefnummer noe bakal kasanggakeun teh moal aja lirenna.

Kanggo kaberesan atoeran kalajan toemoet sakoemaha agama, anoe diwadjibkeun ka para Moeslimin, dimana eta proefnummer katampi, sareng disarengan koe h i d a j a t  ti  M a h a  K a w a s a, palaj ngersakeun ngaraksa ageman, ngamadjengkeun ageman, enggal tampi kalajan manah noe islah, kalajan enggal tjoemponan roepi-roepi kawadjibanana, nja eta „ w a r a g a d n a ".

Saoepami eta proefnummer (nomer pertjobian) tea teu papendak sareng djodona, nja eta noe njandakna (nampina) teu kaleresan sareng h i d a j a t  G o e s t i  R o b b o e l  I d j d j a t i, atanapi margi sanes-sanes, enggal-enggal-enggal-enggal paparinkeun deui (poelangkeun). Henteu kedah nganggo diwoewoeh parangko, tjekap oepami diserat dina adresbandna koe:

**„RETOUR AFZENDER"**

Moeng djagi, oelah doegi ka gentjel, margi sakatampina deui, bade diteraskeun ka noe teu atjan kenging giliran. Sareng deui oelah ladjeng dielep (andelandeleun).

Kapertjantenan hate, sakalintang boeleudna, jen para ichwan sadaja kantenan pikengingeun hidajat, sadajana.

Wassalam

DJOEROE MOEDI.

## KAPITALISME - ISLAM.

Sanadjan ieu ketjap, hidji ketjap asing tatapi boeboehan geus kadjoeroengkeun koe padjamanan, ieu ketjap teh geus asoep ka leuweung ka reuma, soemawonna di golongan pergerakan mah. Tjatjakan oerang lemboer baoe lisoeng oge geus harib² kana hartina ieu ketjap teh, nja eta pangaroehna modal dina hiroep koemboeh.

Tangtoengan ieu soerat kabar tina perkara kapitalisme geus mindeng pisan dibeberkeun dina roepa² karangan, boh karangan „bab kadoenjaan dina Islam", boh dina roepa² „walonan patarosan".

Lamoen oerang njokot babaran anoe kaseboet bieu, oerang bisa netepkeun, jen noeroetkeun katjamata Islam mah kapitalisme atawa kamodalan teh aja doea roepa: kahidji kapitalisme anoe dibentji koe Islam, kadoea kapitalisme anoe dipiboetoeh koe Islam.

Kapitalisme anoe dibentji koe Islam nja eta kapitalisme anoe soelaja pisan djeung kahajangna Islam sarta patonggong-tonggong pisan djeung hoekoem Islam. Kapitalisme anoe kieu mah praktekna dina hiroep koemboeh tegesing djongdjon bontos dina kadoenjaan bae, henteu pisan aja patalina reudjeung kaacheratan, malah loba pisan ngaroeksakna kana hiroep koemboeh oge. Kapitalisme anoe kieu mah lain bae koe Islam ditjelana teh tatapi koe kaom² pergerakan noe teu make dadasar Islam oge pada teu miresep kana taladjakna ieu kapitalisme. Praktekna kapitalisme noe kieu dina paoesahaan, boh paoesahaan indoestri boh paoesahaan tatanen (onderneming²), poko toedjoeanana teh noe pangpenting-pentingna teu aja lian kadjaba ti meunang bati anoe sagede-gedena. Geusan ngalaksanakeun ieu teh tangtoe djadi patokan noe nomer hidji soepaja kaloearanana pikeun ongkos² koedoe katjida ngirit-ngiritna kajaning ongkos pakoelianana, meuli bahanna dj. kaloearan ongkos salian ti eta koedoe anoe samoerah-moerahna.

Toedjoean kapitalisme anoe saroepa kieu teh, tangtoe pangheula-heulana pisan manggihna perlawanan ti kaom boeroeh anoe ngaharep meunang pakoelian tjoekoep pikeun napakahna, sarta dimana eta paoesahaan gede kaoentoenganana, meunang bagian anoe sapantesna.

Boh gede, boh leutik kapitalisme noe praktekna kieu mah tetep ditjelana koe Islam. Lamoen oerang njokot misil di pilemboeran, djelema hajang dagang balantik leuleutikeun toeloej meunang pitoeloeng ti babatoeranana di desa geusan pimodaleunana, oepamana f 5. Tapi ieu si modal teh dina oenggal² minggoe koedoe ditjitjil lima² ketip, ditambah koe rentenna lima sen, koedoe poenah dina sadjero sapoeloeh minggoe. Prakprakan anoe saroepa kieu teh tangtoe pisan pangasilanana dina oenggal² minggoe teh moal bisa njoemponan kana kawadjibanana majar lima ketip lima sen dina saminggoe. Koe sabab eta lila² mah geus tangtoe njerot kana modalna.

Alhasil saenggeus sapoeloeh minggoe teh, hoetangna mah poenah, tatapi kabogana anoe geus aja noengtoet didjoealan pikeun njoemponan kawadjiban bajarna tea. Lila² mah koe pangaroehna kapitalisme noe saroepa kieu djelema² matak ngaligintjing. Djadi ka oerang tetela pisan jen prak-prakan kitoe mah teu matak ngamadjoekeun kana hiroep koemboeh malah sabalikna pisan.

Aja deui praktek di pilemboeran, sakoer anoe boga himmah hajang nambahan bandana ngandjoek ngahoetang: meuli lahan atawa sawah koe doeit beunang ngindjeum kalawan make renten, anoe leuwih gede ti batan hasilna anoe dibeuli tea. Lamoen anoe oesaha kieu tea tadina boga kandoengan pikeun majar eta hoetang, tapi maksoedna hajang ngagoelej koe hasilna, tangtoe moal katepina tjita-tjitana teh sarta kalolobaanana mah njosok djero ka noe geus aja.

Kadjaba ti ieu doea roepa tjonto, loba deui pisan tjontona dina praktekna hiroep koemboeh oerang.

Demi kapitalisme anoe diwenangkeun koe Islam nja eta kapitalisme anoe adil sarta patali djeung kaacheratan. Hartina adil di dieu teh nja eta anoe teu ngaharep kana njeuseup kesang batoer, tapi sabalikna nja eta ngadjeudjeuhkeun ka noe lian bari meunang pangasilan anoe saderhana narimbang kana kaajaanana; di noe didjeudjeuhkeun aja boektina at. aja karasana, di noe ngadjeudjeuhkeun teu matak kabeuratan, malah aja pangasilanana. Boh dina tani boh dina dagang atawa paoesahaan salian ti eta ari kapitalisme anoe diwenangkeun koe Islam mah nja eta anoe noeroetkeun pisan kana papagon Islam, boh keur sewang$^2$ boh keur hiroep koemboeh koedoe babarengan pada madjoe; modal nambahan kasenangan keur oemoem, nja kitoe keneh modal nambahan gedena.

Di Tjiandjoer geus diadegkeun sababaraha koperasi dagang leuleutikan anoe make dadasar Islam, sarta prak-prakanana noeroetkeun pisan satjara Islam. Dina djoedjoealanana henteu ngarah bati noe pohara, tapi nimbang$^2$ kana pientengeunana noe meuli. Dina ngabagikeun batina make timbangan anoe saadil-adilna tjek Islam; tina sakabeh kakajaanana eta koperasi didjakatan oenggal taoen sakoemaha oenina hoekoem sjara'.

Djaba ti koperasi dagang, aja deui koperasi bang, tapi ieu mah henteu dipake noeloeng ka lain elid, lantaran make renten tea. Atoeranana nja sakoemaha noe di loehoer bae merena pitoeloeng teh sangkan djadi kasenangan ka noe ditoeloengna.

Tina perkara renten anoe dilarang koe Islam noeroetkeun bedja mah ajeuna keur diaroelik koe saehoe$^2$ Islam di nagara Mesir, koemaha pihoekoemaneunana sarehna masarakat djaman ajeuna maksa kana ajana eta soebhat; malah aja deui bedja madjlis tardjeh Moehammadijah oge keur ngoelik tina perkara ieu masälah.

Di hiroep koemboeh oerang koedoe pada oesaha alihtiar sangkan bisa ngajakeun kamodalan anoe diwenangkeun koe Islam tea, sabab hiroep koemboeh anoe teu modalan tangtoe katinggaleunana koe noe lian. Anoe djadi pangharepan saoemoemna, noe pibisaeun ngajakeun modal teh, teu aja lian kadjaba ti anoe boga pangasilan tangtoe (gadjih), sabab noe tani djeung noe dagang leuleutikan mah noeroetkeun kaajaan ajeuna, taja petana pibisaeunana; boro$^2$ kana neundeun miraweuj, tjatjakan keur kaperloean saari-ari oge geus beak dengkak. Ngan handjakal pisan anoe djadi pangharepan sarerea teh nepi ka waktoe ieu mah teu atjan loba anoe ngingetkeun tina perkara ieu. Aja oge noe radjeun bibirintik njesakeun saoetak-saeutik, dimana geus aja goendoekna sok dipake pakaoelan, borak$^2$; boh dipake pelesir, boh dipake roeang-rioeng djeung sabangsana anoe teu aja mangpaatna ka dirina djeung ka oemoem.

Oepama geus loba di antara kaom noe aja pakeunna pikeun neundeun miraweuj, ngadjalankeun andjoeranana ieu soerat kabar tina hal rikrik gemi, tada temen beuki madjoena agama Islam.

Geusan pangemoet-ngemoet ka para ahli, di sedjen bagian dimoeat andjoeran weekblad „Pembangoen" anoe eusina tjara „Rikrik Gemi".

## HEMAT.

(TINA „PEMBANGOEN")

Salah satoe tjatjat masjarakat Indonesia ialah......... tidak hemat,boros. Rata-rata bangsa kita hidoep diatas kekoeatannja. Pendapatan f 30.— seboelan, pengeloearan paling sedikitnja f 30-40. Djadi selaloe .......... tekort. Makin besar gadji, makin besar djoemblah tekort. Dengan sendirinja masjarakat Indonesia meroepakan diri selakoe soeargadidoenia boeat kaoem lintah darat.

Makloem, dalam menghadapi kesoekaran hidoep sehari-harinja (disebabkan selaloe tekort) rata-rata orang mempoenjai tingkah-lakoe sama, tidak perdoeli pangkat dan kedoedoekan, intellek dan boekan intellek. Sama-sama ........ bingoeng, tidak lagi pandai berhitoeng. Dan masjarakat jang didiami oleh kaoem bingoeng soekar mentjapai kemadjoean. Kebanjakan dari oesahanja (betapa-djoega rapinja diatas kertas) selaloe kandas ditengah djalan atau mati dalam kandoengan.

Dari itoe adalah kewadjiban kita bersama oentoek mengoerangi sifat boros tadi. Kelihatannja oesaha demikian itoe oesaha rèmèh. Tetapi djika ditiliki dalam-dalam, maka sifat hemat itoe dapat merobah dan merombak tjorak (aspect) dan bangoenan (vorm) dari masjarakat kita seloeroehnja. Dari lemah ia akan mendjadi.......... koeat.

Tidak mengapa kita memoelai dengan menjimpan 1 sen seminggoe. Boekankah didapati peribasa............

Sedikit - sedikit mendjadi boekit.

Atau dalam bahasa Belanda.........

Alle dagen een draadje, is een hemdsmouw in het jaar!

Berhemat boekan sendjata orang hartawan. Golongan seroepa itoe tidak begitoe memboetoehi berhemat. Jang boetoeh kepadanja teristimewa kaoem lemah, si miskin. Karena dengan berhemat mereka dengan sendirinja mendjadi koeat dan mampoe.

Dari itoe kalau diadakan aksi hebat dan teratoer dalam berhemat adalah satoe aksi jang tjotjok dengan keboetoehan dan kepentingan perdjoeangan bangsa dan tanah air menoedjoe perbaikan nasib dan kedoedoekan.

Bangsa jang hemat soekar digertak orang. Berkah................ adanja oeang kontan disakoe!

M. T.



## POELOENGANEUN.

Dina salilana waktoe, manoesa teh aja dina karoegian, anging djalma$^2$ anoe ariman kalawan daek marigawe amal soleh, djeung daraek sili nasehatan pada batoerna kana ngadjalankeun bebeneran, nja kitoe deui sili papatahan pada batoerna kana kasabaran.

Qoerän.

***

Tinggalkeun koe maneh, kaom anoe sok ngaheureujkeun djeung ngagoegoejonkeun agama mah, lantaran ati maranehna geus kaboelen koe banget mikatjinta kana kahiroepan doenja. djeung maneh koedoe ngelingan koe Qoerän soepaja oelah aja awak noe disiksa lantaran dosa noe geus dipigawe koe manehna.

Qoerän.

***

Tjirina djalma moenafek, ari ngomong sok linjok bohong, ari djangdji sok djalir, ari kaamanatan sok ngagasab.

Hadits.

***

Sedikit berkata, banjak bekerdja.

Dr. Soetomo.

***

Sagala pagawean moe'min, koedoe didadasaran karana ALLOH, oelah karana olih.

Wir-Sen.

***

Soedah beratoes-ratoes tahoen orang Indonesia tidak dapat memperoleh nimat Toehan jang berwoedjoed keoentoengan jang ada di Indonesia Raja ini.

Tina M. Islam bergerak.

***

Dina kapakiran teh koempoel sagala roepa kaaeban. eta goedangna kabalaian noe dingaranan paeh koneng.

Paripaos Arab.

***

Djalma anoe kataradjang panjawat dina badan sok merloekeun njiar pioebareunana, komo pikeun anoe kagoengan panjawat dina batin mah langkoeng perloe ichtiar geusan oebarna, margi eta mah bakal langgeng njerina.

A. A.

## KOROPAK.

Parantos nampi ti:

Djrg. Samsoedin Lgno. 1896 f 1,60 kanggo kw. III, IV th. 39.

Djrg. Lgno. 3031 + 3032 f 1,60 kanggo Mei, Juni, Juli 39.

Djrg. Samsoe Lgno. 1631 f 1,60 kanggo kw. III, IV th. 39.

Djrg. M. Nasoeha (Boenjamin) Lgno. 1684 f 1,60 kanggo kw. III, IV th. 39.




Si A. dina taoen 1917 ditikah koe si B., barang dina taoen 1939 diserahkeun. Noemoetkeun katrangan ti si A. sapandjang dipihoekoemna koe si B. henteu dibalandjaan, henteu dipakean, henteu diparaban, koe margi si A. waktoe ditikah koe si B. teh ngabantoen barang pangadji 145 roepiaeun.

Ajeuna si A. menta atoeranana kiswah napakahna, djalaran dina djero ± 22 taoen si B. teu aja kiswah napakahna ka si A.

Naha anoe roepi kitoe kedah aja babagianana?

Sareng oepami aja kedah sabaraha atanapi kedah sapersabarahana? kabagianana si A. ?

Doepi batina tina barang anoe 145 roepiaeun mah parantos dipisahkeun, eta mah parantos teu diotjek-otjek moeng tina eta woengkoel koelan.

Pangabaktos

10-5-39. Lgno. 1686.

WALONAN.

A ditikah koe B meunang 22 taoen teu ngabalandjaan. Neda makena tina hasil doeitna anoe f 145.

Lamoen teu aja pisan tjaritana ngahalalkeun atawa ngaridokeun, tangtoe eta kabeh djadi kabeubeurat anoe koedoe dibajar koe B ka A.

Lamoen A bareto ngaridokeun atawa ngahalalkeun mah, B geus teu boga tanggoengan deui,

Lamoen bareto ngahalalkeun ka beh dieunakeun henteu, eta mah koedoe diitoeng heula, sakoemaha lilana anoe teu dihalalkeun djeung sabaraha lajakna B koedoe ngabalandjaan, nimbang kana kaboga djeung tanaga B, lain nimbang kaajaan A woengkoel. Eta perkawis anoe koedoe badami.

Noeroetkeun kitab فتح المعين pikeun anoe malarat, lalaki wadjib nganapakahan dina 1 minggoe ±: beas 7 × 1 moed = 7 moed = 4 kg ± f 0,25
laoek 1 kati ± f 0,25
sedjen² oejah, soeloeh enz. ± f 0,25
pakean 6 boelan sapangadeg f 0,50;
1 minggoe = f 0,10
kaperloean beberesih diri ± f 0,10
Djoemlah f 0,95

Oerang djedjegkeun f 1.—
1 taoen f 52.—
22 taoen 22 × f 52 = f 1144.

Kawadjiban balandja goegoer koe noesjoez. Awewe noesjoez teu wadjib dibalandjaan.

Ieu itoengan estoening teu pasti margi teu poegoeh lilana anoe dihalalkeun, anoe diridokeun, anoe goegoer koe noesjoez, djadi kedahna berdami bae, koe sabaraha dipotongna.

Sakitoe timbangan A.M., anoe kaemoet.

Wallohoe a'lam,

M. a.

PATAROSAN.

I. Koemaha oepami tambal waos emas kabantoen maot, kenging atanapi henteu?

II. Seueur kadjantenan noe hojong djarah ka Mekah, namoeng koe margi artos kangge waragadna teu atjan tjekap, teras balandja roepi², sapertos: Sindjang, lawon², samak enz, teras diiderkeun, diandjoekkeun ka saha anoe soeka, malah ka kenalan² mah pangpajoenna diboedjeng, doepi pangaosna anoe biasa pangaos f 0,25 djanten f 0,35 da ieu mah tjenah amanat kangge djarah.

Waktosna dipatok doegi ka sasih piinditeunana.

Leuheung noe ngandjoekkeunana noe kirang atanapi noe alit pangaroehna, oepami kaleresan noe ngandjoekkeunana ageung pangaroehna mah awis-awis oge maksakeun, da isin.

Koemaha hoekoemna oepami djarah ka Mekah saroepi kitoe, naha sah atanapi henteu?

Wassalam.

Abonne no. 1991.

WALONAN.

I. Emas dina waos kabantoen maot teu aja halanganana, lamoen ahli waris ridoeun. Tapi lamoen gampang, sae dilaan, margi emas teh barang berharga, sedeng di majit teu pisan aja damelna.

II. Djoedjoealan barang pikeun djarah ka Mekah, sae, teu aja halanganana, sanadjan harga f 0,10 didjoeal f 1. oge. Ngabatikeun mah sakieu-kieu oge, asal daek pada daek, sah bae.

Maksakeun njieun kasaean, boh koe mere atawa koe djoeal beuli, eta sae.

Malah koedoe oerang teh, kana ngaran kasaean mah maksakeun maneh.

Lamoen djelema geus oeroej sorangan kana njieun kasaean, eta mah djelema oetama.

Noe djoedjoealan, komo moen menta, metakeun pangaroeh, eta teu sae, tapi sah asal njoemponan sarat sahna djoeal beuli bae.

Saena oerang anoe koedoe insaf, oelah tepi ka meuli lantaran sieun koe pangaroehna.

Moen barangbeuli niat noeloeng eta sae, meunang gandjaran, sanadjan maksakeun lillahi ta'alana teh.

Barangbeuli anoe kapaksa sama-sakali, emboeng² oge dipaksa eta mah teu sah. Noe maksana doraka, doeitna teu halal.

M. a.

PERTANJAAN.

Ke I. Pegimanakah hoekoemnja orang boekan tetamoe ta sembahjang djoemăh selama-lamanja? Dan pegimanakah hoekoemnja tetangga-tetangganja jang meliat kepada dia dengan mendiamkannja?

Ke II. Apakah batal woedoenja orang bantji (خنثى) bersentoeh kepada lelaki jang boekan moehrim zonder dinding?

Atau kepada perempoean jang boekan moehrim zonder dinding?

Wassalam

Rd. H. O. Ganie

Kl. pasir Tangerang.

DJAWAB.

I. Orang jang boekan tamoe, jang berkewadjiban sembahjang djoem'ah, tetapi ta' melakoekan sembahjang djoem-'ah, itoe dosa besar.

Didalam choetbah djoem'ah atjapkali diseboet sabda Nabi s.a.w.

مَنْ تَرَكَ ثَلَاثَ جُمُعَاتٍ مُتَوَالِيَاتٍ كَتَبَ اللهُ تَعَالَى مُنَافِقًا

Barang siapa meninggal 3 kali sembahjang djoem'ah bertoeroet-toeroet dengan tiada oedoer, nistjaja ditoeliskan oleh Allah s.w.t. orang itoe moenafiq.

II. Jang membatalkan woedoe itoe bersentoeh antara laki-laki dengan perempoean, jang besar kedoeanja, dengan tiada ada jang menghalanginja, serta keadaannja boekan mahram artinja jang halal berkahwin.

Bersentoeh laki-laki dengan laki tidak batal.

Perempoean dengan perempoean, tidak.

Bersentoeh choensa dengan choensa, tidak batal.

Bersentoeh choensa dengan laki-laki, tidak.

Bersentoeh choensa dengan perempoean, tidak.

Itoelah jang terseboet didalam kitab Hasjiah Takrib للبجورى djoez I hal. 75.

فحرج بذلك الرجلان والمرأتان والخنثيان

والخنثى والرجل والخنثى والمرأة

Wassalam,

M. a.

## PABETEKAN.

—(TJATJING PITA.)—

Daging babi haram didahar djeung nadjis ditjagap, kitoe ari moenggoeh dina madhab Sjafei mah.

Naon margina?

Margina noe sadjati, tangtos moeng G. Alloh noe oeninga.

Moeng sabagian tina sabab-sababna noe kaoedag koe akal manoesa nja eta, sarehna dina daging babi teh aja hidji tjatjing noe koe ahli kasehatan mah disebatna „Trichinosis".

Demi eta tjatjing teh katjida lemboetna, ngaringkel saperti veer erlodji, diboelen saboeder awakna koe apoe.

Koe lantaran eta sanadjan eta tjatjing hantem didogdog dipanasan oge, teu daekeun paeh, lantaran kahalangan koe bentengna, nja eta apoe tea, dina elmoe tabib ieu tjatjing teh dingaranan „Trichinella spiralis".

Dimana ieu tjatjing kadahar koe djalma, manehna bisa kaloear, lantaran bentengna antjoer koe hidji dzat anoe aja dina badan djalma noe rasana haseum, disadiakeun paranti ngantjoerkeun barang² anoe aboes kana beuteung.

Tjatjing spiralis teh gantjang pisan ngalobaanana, sarta ajeuna mah teu bisa moengkoes maneh koe apoe deui, lantaran salilana papanggih djeung dzat noe haseum tea. Ti dinja aja noe njaliara kana djero daging, peudjit, sarta aja noe miloe noeroetkeun djalanna getih, teroes arendogan. Bilanganana beuki ngalobaan sarta hariroep; ari noe njarelap dina daging mah, nja biasa bae disimboet deui koe apoe, teu bisa loenta, lantaran apoena teu bisa antjoer koe kakoeatan oejah noe aja dina badan.

Djalma noe kaantjikan ieu tjatjing hiroepna teu beda djeung tangkal anoe pinoeh koe mangandeuh, aja harepan kana bakal moesnana sarta timboel anoe soeboer hiroepna teh, nja eta mangandeuhna.

قل لا أجد فيما أوحي إلي محرما على

طاعم يطعمه إلا أن يكون ميتة أو دما

مسفوحا أو لحم خنزير فإنه رجس

Hartosna: Pok terangkeun koe maneh ka djalma² (He, Moehammad!): Teu aja dina katerangan² noe diwahjoekeun ka kaoela barang-barang anoe diharamkeun pikeun anoe karep ngadaharna salian ti bangke, atawa getih noe ngotjor atawa daging babi, saenjana eta daging teh kotor (nadjis). (Q. Al-an-'aam 146).

T. J.

## Kongkoer amal ma'roef tea

Djrg.² noe ngiring kana kongkoer amal ma'roef, noe ngarintoen langganan² anjar sareng parantos katampi waragadna koe adm., ieu diserat di handap djenenganana:

Djrg. Soekaredja Tjigombong, dikintoen Roekoen Islam.

Djrg. Natawisastra Tjimahi, dikintoen Roekoen Islam.

Djrg. Adnawidjaja Lampegan, dikintoen Roekoen Islam. Ti djrg. sadajana 33 langganan, anoe teras 19, noe parantos majar 5.

Para djoeragan noe ngintoen langganan, noe teu atjan keneh dikintoen kitabna, moegi diantos, margi teu atjan njoemponan waragadna.

Adm. A. M.

## ALIP-ALIPAN.

(Samboengan A. M. no. 24).

— — — — — — — —

Pasal perang djeung nafsoe.

Dina A.M. noe kapoengkoer-poengkoer parantos ditjarioskeun, wireh anoe disebat „hawa nafsoe" teh nja eta saroepaning chotir, hakikatna ti Alloh ta'ala, anoe diroepakeun „sir" anoe diterapkeun kana tabeat nafsoe oerang, djanten „ras-roj" emoetan dina pikir kana hidji hal, sareng terasna mangroepa „djorodjoj²" mikarep kana eta hal, anoe moenasabah kana salasawiosna tabeat nafsoe noe 7 roepi tea sareng ngaloejoean kana perbawana balad-baladna eta nafsoe.

Dina A. M. taoen ieu no. 24 disebatkeun, wireh ngaran „merangan nafsoe" teh nja eta: „ngalempengkeun, menerkeun djorodjoj², noe bidjil tina nafsoe tea, kana lampah „amal ibadah".

Saoer sepoeh al-marhoem noe kagoengan ieu nasihat: Djadi waktoena metakeun perang teh, nja eta dina nalika doengkap „roj-djorodjoj" noe karasa tina sir dina hate oerang tea.

Tah, dina toemeka „roj" teh, di dinja koe oerang „oelah oedjoeg² ditoeroetkeun" saoedjratna kitoe bae, tapi koedoe „dipikir" heula.

a. Tanjakeun heula kana ilmoe (talek heula ilmoe² fakih tasawoefna), naha kalakoean noe saroepa dina roj chotir teh kaasoep kana kalakoean naon? Naha kana golongan ibadah atawa ma'siat? Naha ajana dina bangsa „amar" atawa dina „nahi" moenggoehing tjeuk sara agama Islam?

b. Lamoen tjeuk ilmoe, jen eta kalakoean teh kaasoep kana nahi, atoeh enggal ngoetjap: اعوذبالله, neda ditebihkeun tina eta larangan Goesti, noe ngadjantenkeun ma'siat.

Lebah dinja oerang „wadjib nahan", sakoemaha hajangna, sakoemaha resepna, sakoemaha beukina oge. Koedoe wedi, koedoe adjrih, sabab larangan Goesti.

c. Lamoen tjeuk ilmoe, jen eta kalakoean teh kaasoep kana amar, atoeh wajahna emboeng² ge koedoe maksakeun ngeureujeuh, ari ngarep kana salamet, bagdja dj. senang doenja achirat mah.

Ngawitan tabaroek ilmoe-ilmoena, koemaha kakoedoeanana metakeun eta kalakoean, tjeuk fakih tasaoefna, sangkan oerang bisa toemiba kana amal ibadah, oeloen koemaoela ka Doenoengan Anoe Agoeng, naha noe wadjibna atawa noe soenahna.

Dina ngalampahkeunana sing njaho sarta toemoet kalawan apik gemi kana roekoen² fardoe soenahna, kana sarat² sahna, kana sagala kasampoernaan-kasampoernaanana. Singkahan haram-makroehna, bari benerkeun „toedjoean hate" kana „niat ichlasna".

d. Lamoen tjenah, eta kalakoean teh bangsa pawenangan bae, eta koemaha kersa, boh rek dipilampah, boh henteu, ngan oelah sok ngalakonan noe moebah, da gaflah taja goenana, taja hasilna.

Ari koe ahli „tjari oentoeng kaachiratan" mah, wenang ge bisa keneh bae dilegotkeun kana amal-ibadah, nja eta koe disaratan kalawan nerapkeun „niat djeung toedjoean manah" sarta saterasna petakeun sakoemaha pitoedoeh ilmoe-ilmoena tjara noe kaseboet dina sub c di loehoer, soepaja djadi amal soenah at. wadjib.

Ngaran-ngaran perang teh koedoe bedas kalawan make tanaga.

Tah dina perang sareng nafsoe oge koedoe bedas, nja eta dina:

1. Maksa kana kaemboeng,
2. Nahan kana kahajang,
3. Toemarima kalawan ichlas kana hoekoem minalloh.

Ari minangka pakarangna nja eta „ilmoe djeung niat". Djampena kedah „sering eling ka Noe Kawasa"; saena mah „oelah poho".

Kitoe saoerna noe kagoengan piwoeroek. Wallohoe a'lam.

Insja Alloh baris disamboeng deui.

Salamna poen,

Tohir S. a.




(Samboengan A.M. no. 30).

— — — — — — — — —

## TAQLID KA SALASAHIDJI MADZHAB.

Koe ajana kamangmangan tina perkara ieu, sawareh mah nepi ka ngadjadikeun bingoeng dina ngadjalankeun ibadah ka G. Alloh teh. Padahal lamoen koe oerang ditjoektjroek galoerna agama Islam, anoe katjida entengna toer hampangna terhadep ka Moeslimin teh.

Dawoehan Alloh Ta'ala dina al-Qoeränoel-hakim:

لَا يُكَلِّفُ اللّٰهُ نَفْسًا إِلَّا وُسْعَهَا

Hartosna: Henteu meredih Alloh Ta'ala ka hidji manoesa anging sakawasana.

Boektina dina teu kawasana djalma moenggah hadji ka Baetoelloh, teu koedoe maksakeun maneh, oendjam-indjeum ka noe bogaeun doeit. Dina teu bisana solat bari nangtoeng, meunang bari dioek. Teu bisa keneh bae, bari njangigir atoeh atawa bari nangkarak, roekoe soedjoedna koe isaroh.

Dawoehan Rosoeloelloh s.a.w.:

الدِّيْنُ يُسْرٌ

Hartina: Agama mah enteng.

Dawoehanana deui:

يَسِّرُوْا وَلَا تُعَسِّرُوْا : وَبَشِّرُوْا وَلَا تُنَفِّرُوْا

Soendana: Arentengkeun agama teh oelah dibeuratkeun terhadep ka djalma2. Djeung koedoe diboeboengah koe maraneh, oelah pisan rek dibibira.

Ieu teh chitobna Rosoeloelloh ka Sd. Moeadz bin Djabal sareng ka Sd. Moesa Al-asj'arie, nalika dioetoes njebarkeun agama Islam ka nagara Jaman, taoen ka 10 tina Hidjroh.

Ichtilaf para oelama dina koedoe taqlidna djalma moekallaf ka salasahidji madzhab.

1. Sawareh aja anoe njaram samasakali, padjarkeun taqlid teh taja bedana djeung anoe toetoeroet moending, salilana noeroet ka oelama, padahal oelama oge djalma tjara oerang (lain nabi), henteu diraksa tina kasalahan.

2. Sawareh deui aja anoe njeboetkeun koemaha karep, lamoen bisa idjtihad koe sorangan, prak bae geura idjtihad, montong taqlid, karana zaman baheula oge rea oelama anoe teu taqlid, „idjtihad sorangan".

3. Sawarehna deui mah njeboetkeun wadjib taqlid ka salasahidji madzhab teh, karana dina alam kiwari mah geus teu aja pidjalmaeunana pangkat moedjtahid teh, sabab idjtihad teh lain pagawean noe gampang, koedoe anoe pasagi dina elmoena, terang kana parabot, kajaning sorof, nahoe, maani, bajan, bade, soemawonna kana basa Arab mah.

Oge koedoe bisa maham Qoerän noe patali djeung hoekoem2, kalawan njaho kana chos, 'aam, moedjmal, moebajjan, nasech djeung mansoech. Nja kitoe deui kana hadis2 koedoe faham pisan, babakoena koedoe hafad kana moestolahatna kalawan koedoe terang kana tarich-tarichna anoe ngariwajatkeun eta hadis. Djaba ti eta rea deui oenak-anikna.

Sabagian gede ti para oelama rea noe ngamadzhab ka salasahidji ti noe opat, koe sabab karagoengan pamilih dina kaentenganana taqlid pikeun anoe awam, anoe tatjan sampe kana roetbatoel-idjtihad, katambah-tambah aroeningaeun kaheseanana idjtihad teh.

Sabenerna, moedjtahid noe madzhabna ditaroeroet teh lain ngan opat bae, tapi rea deui, bisa djadi teu kaitoeng tina reana; sawarehna bae aja toedjoeh madzhab djaba ti noe opat teh. Nja eta madzhab Soefjan Atstsaori, madzhab Soefjan bin 'Oejaenah, madzhab Lets bin Sa'ad, madzhab Ishaq bin Rohaweh, madzhab Ibnoe Djarir, madzhab Dawoed bin Dohiri djeung madzhab Al-aoza'i. Kabeh oge geus pada ngabarogaan kitab anoe ditadwin (ditalif) toer geus diparake ngaifta djeung ngahoekoeman. Anoe matak oerang teu meunang taqlid ka salian anoe opat, bongan para oelamana dina waktoe harita henteu gegem kana kitab-kitabna anoe geus ditadwin, nepi ka kaajaan eta kitab2 dina sabada paroepoes arandjeunna paboeraset henteu poegoeh alang-oedjoerna.

Demi madzhab noe opat mah, Safei, Maliki, Hambali djeung Hanapi, koe lantaran garoemati djeung hareman para oelamana, nepi ka ajeuna masih aja dina kaberesan, poegoeh tjoektjroekanana. Malah teroes dibeberes koe moedjtahidin noe sapandeurieunana (moedjtahid moetlak) anoe kasebat moedjtahid fatwa tea, nja eta Imam Rofei dj. Imam Nawawi.

Teras ditardjeh koe moerodjdjihin saperti Romli djeung Ibnoe Hadjar. Oge dina sabadana paroepoes, pada ngarantoenkeun warnaning karangan anoe ngadjadikeun gampang mahamna masälah ka anoe awam, anoe papahamanana sahandapeun arandjeunna. Sapalihna bae pentjaran kitab Oem (karangan Imam Safei) nja eta kitab Toehfah, Nihajah, Moehadzad djeung djaba ti eta.

Dina waktoe ieu euweuh deui anoe dipake fatwa djeung ngahoekoeman koe hoekkam (para hakim) djeung koe qoedoh (para panghoeloe) kadjaba ti kitab2 anoe dikarang koe para moedjtahidin fatwa djeung para moedjtahidin tardjeh. Henteu loemajan hikmatna idjtihad para moerodjdjihin, karana tardjeh teh hidji pagawean anoe soelit pisan, koedoe hafad kana oesoel fiqih djeung moestolahat hadis, soemawonna elmoe alat mah, sangkan oelah njalahkeun ka ditoe ka dieu dina ichtilafna eta anoe opat tea, sabab kabeh oge bener kabeh oge aja dina pitoedoehna Alloh Ta'ala.

Kaoengel dina kitab Alfawaidoelmakkijjah katja 84:

لَا بُدَّ لِلْمُكَلَّفِ غَيْرِ الْمُجْتَهِدِ الْمُطْلَقِ مِنَ الْتِزَامِ التَّقْلِيْدِ لِمَذْهَبٍ مُعَيَّنٍ مِنَ الْمَذَاهِبِ الْاَرْبَعَةِ فِى الْفُرُوْعِ الْاِجْتِهَادِيَّةِ. أَمَّا الْمُجْتَهِدُ فَيَحْرُمُ عَلَيْهِ التَّقْلِيْدُ فِيْمَا هُوَ مُجْتَهِدٌ فِيْهِ لِتَمَكُّنِهِ مِنَ الْاِجْتِهَادِ

Soendana: Teu meunang henteu ka djalma moekallaf anoe lain moedjtahid moetlaq koedoe netepan taqlid ka hidji madzhab anoe ditangtoekeun ti anoe opat. Demi moedjtahid mah haram taqlid dina barang anoe diidjtihadan koe pribadina, karana bisa djadina idjtihadna.

Kafahamna koe oerang njata pisan perloena wong awam ngamadzhab ka salasahidji madzhab anoe opat sangkan aja kaentengan dina ibadahna, toer henteu ngarasa riweuh rea anoe dipikiran.

Saoer pangarang Alfawaidoelmakkijjah kaoela geus ningal ibarat dina kitab Ma'dinoeljawaqit (معدن اليواقيت):

العامى فى عرفهم كل من لا يتمكن من إدراك الاحكام الشرعية من الادلة ولا يعرف طرقها فيجوز له التقليد بل يجب عليه التقليد بدليل قوله تعالى : فاسألوا أهل الذكر إن كنتم لا تعلمون

Demi dobitna djalma ami (bodo) moenggoeh adat, nja eta saban2 djalma anoe teu bisa ngoedag hoekoem2 sjara tina dalil2, djeung teu njaho kana djalan-djalanna hoekoem sjara. Tah anoe kitoe sipatna, wenang taqlid, malah wadjib. Karana aja dawoehan Alloh Ta'ala dina Qoerän:

فاسألوا أهل الذكر إن كنتم لا تعلمون

Mafhoemna: Lamoen oerang teu njaho kana hoekoem sjara, koedoe daek tatanja ka oelama.

وَأَمَّا الْعَالِمُ الَّذِى لَمْ يَبْلُغْ رُتْبَةَ الْاِجْتِهَادِ فَهُوَ

كالعامى فى وجوب التقليد

Hartosna: Ari noe alim noe henteu atjan nepi kana martabatna idjtihad, euweuh bedana djeung wong awam dina pada wadjibna taqlid.

Tah kitoe warnaning panerangan tina soeal taqlid teh. Mangga koe sadajana geura pilih, naha rek njandak anoe kahidji, anoe njaram taqlid tea, atawa rek njandak anoe kadoea, anoe ngoemaha karepkeun, atawa rek njandak anoe katiloe, anoe ngawadjibkeun. A.M. tetep tangtoenganana dina hajang ngahidjina oemat Islam sagemlengna, oelah aja pa- njerewedan dina perkara masälah foeroe. Oge moal tjitjingeun tina ngebrehkeun warnaning adillah sjar'ijjah tina warnaning masälah foeroe anoe geus ditoelis dina kitab² fiqih. Noe dipambrih sangkan sadajana pada terang kalawan jakin, jen para oelama teh teu sagawajah dina na'lifna kitab² teh. Kabeh oge teu aja noe kaloear tina salasahidji oesoeloeddin noe opat nja eta Qoerän, Hadis, Idjma, Qijas. والمولى الوهاب اعلم بالصواب

Q. I.



Bĕt asa baheula Aboeja teh; baheula, waktoe Aboeja keur sengserang panon, basa kaloear ti sakola k a b o p a t e n. Memeh koe pangagĕng dipaparin soerat sartoepikat teh, dina poëan samĕn sok disamĕn heula naon djeung koemaha kabisa noe disamĕn.

Biasa, baheula mah kitoe saban taoen.

Atoeh Aboeja oge ti samemehna teh geus sasadiaan bae, ngoempoelkeun roepa² kĕmbang keur mandi kĕmbang, roepa² asihan djeung kinasihan papatkeuneun dina samĕn, ambeh asiheun anoe njamĕn. Djampe - poho mani geus lantjar apal. Memeh djoeng indit kana samĕn tea, mani angkariboeng dina sakoe teh, sagala toembal dipesakan.

Dina proengna disamĕn koe panga- goeng tea, bĕt ari dipariksa anoe Aboeja teu njaho djeung teu bisa mah, tĕtĕp bae teu bisana teh sarta dikahatoeran- keun koe noe njamĕn oge, teu beunang koe sagala dipapatkeun koe Aboeja teh.

Ana seug teh, sanggeus Aboeja baleg- tampele, koe Aboeja dipikir, sihoreng toembal djeung mandi kĕmbang noe pangaloesna mah, gĕtol, tjageur djeung bageur. — Malah ajeuna mah komo, mikirna teh ditambahan koe kadoehoeng; lamoen seug Aboeja gĕtol ti baheula ditambahan koe bageur, meureun ajeuna t a s b e Aboeja teh geus herang.

Ari minggoe tjikeneh, ka Aboeja teh datang deui dododja baheula, sapedah dina minggoe kamari, noe kakara silĕm, Aboeja geus diwasiatan koe salira adjĕngan, jen oenggal sore oenggal isoek koedoe ngontroleu pantjadria djeung anggahota, sarta koedoe toeloej njoekoerkeun ka Goesti — Aboeja teh disamĕn koe linggih adjĕngan, geus dilampahkeun henteuna sapilahiranana.

Dĕmi pioendjoek Aboeja: „Kantĕnan bae djĕngan, taja pangintĕn hilap. Tara aja endjing, tara aja sontĕn anoe teu ngalangkoeng estoe tigin sarĕng pasti pisan lalar liwatna teh. Malah basa sareureuh kolot kamari mah njileuk Aboeja teh, sarehna ngingĕt² soekoe dipake sila anoe rekep, panon dipĕntjrongkeun kana paisan, ramo dipake njĕwol beuteung noe dipais, letah dipake ngaraos sari anoe pĕlĕm, beuteung ditĕtĕg satakĕr kĕbĕk. Sanggeus tarapti, paisan kantoen tjoetjoek boboko parantos dĕkok, tjoĕt katingal biritna, beuteung parantos herang, sila parantos oedar, toeloej Aboeja angoetjap „alhamdoe lillah," bari ngagoleah."

Lahir adjĕngan: Koemaha rek prak dahar teh, matja bismillah heula?"

„Hĕnteu djĕngan, kaboedjĕng hilap" pihatoer Aboeja teh „koe margi parantos heroj koe paisan."

Ana tjeuleuweung teh si nini nambalang ti djoeroe hawoe, miloe njamboengan pokna teh: „Poegoeh oge adjĕngan, aki² anoe si nini mah:

tari kolot bodjong Djoho,
babakan loba koendoerna."

Adjĕngan kaget dihatoeranan kitoe koe si nini teh, bari mariksa koemaha pisoeraheunana. Tjek si nini: Soemoehoen djĕngan,

beuki kolot beuki poho,
beuki loba ngalindoerna."

Barang Aboeja ngadenge si nini ngĕntjarkeun dalil anoe sakitoe matak ngisinkeunana, Aboeja teh geus poho isin koe adjĕngan, toeloej bae koe Aboeja di r e t o u r ka si nini zonder parangko bari tjek Aboeja ka kĕrsa adjĕngan mioendjoek: Ketah adjĕngan, si nini oge

sada kĕtoek sada kĕnong,
siga koeja keur ngarinding.
sada batoek sada ngomong,
siga Boeja keur ngaginding."

„Keun bae Boeja, montong perang-lidah, soesah misahna," lahiran adjĕngan teh. „Ngan eta bae, hajang njaho toeloejna, sanggeus njoekoerkeun teh koemaha deui?"

Ari pihatoer Aboeja: „Lapoer pisan djĕngan, teu aja tĕrasna, sapĕrtos liang boentoe bae, kadjabi ti tĕras ngagoleah tea mah."

Geus kitoe adjĕngan ngagĕlĕndoet deui bae, jen njoekoerkeun teh koedoe tĕroes djeung ati, sarta toeloej niat migawe naon anoe djadi piwarangan Goesti, djeung niat njĕgah sakoer noe dilarang koe Goesti, atjina sjoekoer noe koedoe didjalankeun koe Aboeja teh lain lamo dina bĕnĕr.

Satadina, ari dina pikir Aboeja mah, sapedah aja basa „hade koe omong, goreng koe omong" tea, teu koedoe make toetoeloejan sjoekoer teh. Ana kitoe, beuki beurat deui bae sjoekoer teh.

# Kadjadian² di mantja nagara.

## Djerman - Danzig - Polen.

Soal noe dina waktoe² ajeuna pangdiregep-regepkeunana koe sakoeliah doenja, Eropa hoesoesna, teu aja deui kadjaba ti perkara Danzig, lantaran matak ngabahlakeun pohara. Nagara² di Eropa pada tatahar ngadjaga bisi aja perang. Diadjar peperangan teh geus meh di oenggal nagara didjalankeun. Komo Djerman djeung Itali mah dialadjar peperanganana teh pohara rongkahna, djiga pisan perang enjaan.

Anoe djadi pertanjaan teh ajeuna mah euweuh deui kadjaba ti „perang" atawa „tengtrem". Aja noe ngadjawab perang bae, aja deui noe njeboet bakal tengtrem. Koe kitoe koe kieu ari oedara Eropa mah tetep pikahariwangeun bae.

Dina minggoe noe geus kaliwat wawakil „Beungkeutan Bangsa²" di Danzig nja eta Prof. Burckhardt geus nepoengan Adolf Hitler di kota Berchtesgaden (Djerman). Tapi naon noe dibadamikeun di eta tempat euweuh noe njaho, koe lantaran eta babadamian teh katjida dirasiahkeunana.

Djaba ti eta aja deui babadamian noe dirasiahkeun teh nja eta antara loeloegoe² oeroesan loear nagara Djerman djeung Itali di kota Salzburg. Malahan Graaf Ciano, loeloegoe oeroesan loear nagara Itali, koengsi babadamian djeung Hitler sagala. Djelema loear mah njahona teh jen noe dibadamikeun tina perkara Danzig, tapi ari eusina mah teu aja noe njaho. Ngan gegeden bangsa Djerman nerangkeun jen antara Itali dj. Djerman geus aja karempoegan 100% tina perkara Danzig.

Sadjeroning kitoe ari tangtoengan Polen mah angger bae tjara ka toekang² nja eta moal daek mikeun Danzig diansloes koe Djerman. Tapi sabalikna tangtoengan Djerman, tjenah lamoen Danzig teu atjan diansloes mah moal weleh ngakalan soepaja tjita-tjitana laksana. Tjek gegeden² Djerman di Berlijn tea mah — noeroetkeun pakabaran Reuter, maskape Inggris — daek Djerman njieun gempoengan djeung Polen tina ieu perkara, asal koedoe geus tangtoe balikna deui Danzig ka Djerman, tapi lamoen

noe rek dibadamikeunana tea tina pertanjaan: „Naha Danzig teh koedoe balik deui ka Djerman atawa tetep djadi kota merdika?“ Djerman moal daek badami.

Koe ajana babadamian antara loeloegoe oeroesan loear nagara Hongari, nja eta Graaf Csaky, djeung gegeden Djerman & Itali, dina poë² ajeuna nagara demokrasi tjoeriga. Naha eta kadjadian teh, gara² naon deui? Mangkaning Hongari teh tapel wates djeung Polen.

Noeroetkeun bedja noe pandeuri antara tapel wates Djerman djeung Polen di wewengkon Selezia loba kadjadian² noe pikahariwangeun, sarta ti ajeuna teu meunang aja noe ngaliwatan eta tapel wates boh oerang Djerman atawa oerang Polen. Pendekna mah oedara Eropa teh mendoeng pisan ngan naha bakal teroes henteuna hoedjan atjan aja noe bisa njaho, anging Goesti Noe Maha Soetji noe tingali. Moedah-moedahan entong nepi ka gerna perang.

## Wewengkon Asia-Wetan.

Babadamian antara Djepang dj. Inggris nepi ka ajeuna teu atjan dipadjoe keneh bae. Noe djadi pasalna, teu aja deui kadjaba ti tangtoenganana eta doea nagara padjaoeh pisan. Ari tjek Djepang heug dipadjoe deui babadamian teh asal noe dibadamikeunana kadjaba tina oeroesan kapoelisian di Tientsin teh tina perkara doeit (perekonomian) di Tientsin deuih. Sabab soal kapoelisian djeung perekonomian teu meunang dipetjah-petjah. Demi Inggris weleh tina perkara perekonomian mah teu bisa badami kadjaba oepama nagara Prantjis & Amerika Sarikat dibawa badami.

Djadi babadamian teh djigana bakal toeloej enggeusanana, kadjaba oepama Inggris ngelehan maneh. Tina perkara anoe opatan (bangsa Tionghoa) tea, noe disangka maehan djelema noe pro-Djepang, geus diserahkeun koe Inggris ka pamarentah Djepang. Nja tina perkara ieu djalma noe opatan, asal-asalna nepi ka aja kariboetan di Tientsin teh.

Sadjeroning kitoe ari pergerakan anti-Inggris mah teroes maradjalela di bagian Tiongkok noe geus ditjekel koe Djepang teh. Mindeng katjaritakeunana jen kantor wawakil Inggris dibaraledogan koe batoe. Oepama ti pihak Inggris protes ka Djepang, eta protesan koe Djepang teu ditarima, koe lantaran tjenah pamarentah Djepang teu boga tanggoengan terhadep eta demontrasi², sabab eta perasaan anti-Inggris bidjilna tina ati sanoebari maranehanana sorangan (rahajat).

## Soal Jahoedi.

Poetoesan Inggris anoe opat boelan ka toekang tina soal Jahoedi di Palestina koe komisi „Beungkeutan Bangsa²“ oeroesan Mandaat teu ditarima, koe lantaran tjenah poetoesan Inggris soelaja reudjeung anggaran Mandaat. Koe Inggris pamanggih eta komisi dibantah.

Hidji gegeden Amerika Sarikat geus mere pamandangan soepaja njieun nagara Jahoedi di Aprika Tengah. Andjeunna nerangkeun jen loba soedagar² Amerika noe daekkeun noeloeng ngalaksanakeun eta tjita² koe mere doeit lobana 100 malioen dollar.

Tina perkara njieun nagara Jahoedi teh geus lain barang aneh deui. Mindeng pisan katjaritakeunana noe boga tjita² saroepa kitoe teh; ngan bae noedoehkeunana tempatna teu saroea aja noe noedoehkeun di Amerika, di Madagaskar dj.r.r.d.

***

Pikeun noetoepkeun ieu toelisan oerang tjaritakeun heula jen babadamian di Moskou antara wawakil balatantara Inggris & Prantjis djeung Roeslan enggeus dimimitian, nepi ka ajeuna teu atjan aja karempoegan. Noeroetkeun telegram ti Moskou noe barabadamian teh njanghareupan soal noe katjida soelitna.

MORAWI.




## Hoetbah Djoemaah koe basa Indonesia.

Soal hoetbah Djoemaah koe basa Indonesia di kota Djakarta waktoe² ajeuna keur meudjeuhna djadi tjarita, koe lantaran dina minggoe mangkoekna aja noe ngahadja njebarkeun boeloetin pikeun ngabantah noe ngesahkeun hoetbah Djoemaah koe basa Indonesia. Koe ajana eta kadjadian tjek „Pemandangan“ di Djakarta djrg. Bin Djendan ngaja-ngajakeun leseng tina eta soal di masdjid² Matraman, Tanah Abang djeung di masdjid Djembatan Lima.

Waktoe djrg. Bin Djendan njarioskeun eta soal di masdjid Djembatan Lima loba pisan noe daratang pada harajang njaho. Andjeunna (djrg. Bin Djendan) nerangkeun kalawan etjes djeung terang make pamandangan tina roepa² boekoe Islam pikeun ngabatalkeun eusina soerat selebaran (boeloetin) tea. Tina perkara hoetbah Djoemaah di nagri loear oge geus teu koekoeh koe basa Arab bae, kadjaba doe'a djeung ajat². Koe andjeunna diterangkeun. Noe didamel tjonto nja eta India, Toerki, Iran, Afganistan dj.r.r.d.

Dina sadjeroning andjeunna biantara teh hadirin pohara ngaregepkeunana sarta njatoedjoeanana. Andjeunna biantara ± sadjam saparapat. (Morawi).

—o—

## Bale Rahajat.

Nepi ka ajeuna „Bale Rahajat“ geus ± doea boelan njieun gempoenganana teh. Ngabadamikeunana tina perkara bahroeteng 1940 dina waktoe ajeuna teu atjan poetoes, ngan geus tereh lekasan.

Ti ajeuna roepa² mosi geus ngabroel diasongkeun ka Bale Rahajat. Salasahidji ti eta mosi aja noe ngandoeng maksoed menta soepaja ketjap-ketjap „Nederlandsch-Indië“, „Inlander“ dj. „Inlandsch“ koe pamarentah opisil diganti koe ketjap²: „Indonesia“, „Indonesier“ djeung „Indonesisch“. Noe ngasongkeunana ieu mosi para djrg.² Thamrin, Soetardjo djeung Soekawati ti P. E. B. Djaba ti eta loba² deui, aja noe patali djeung kaekonomian rahajat, kadoedoekan Indonesia terhadep nagri Walanda dj.r.r.d.

### PADJEG TANAH.

Doea tiloe boelan ka toekang koe djrg. Thamrin di Bale Rahajat sapopoë (College van Gedelegeerden) geus ditjarioskeun jen padjeg tanah atawa landrente beurat teuing keur si Leutik katoeroegtoeroeg ditambahan deui koe „herdienes“ (dessalasten).

Dina koempoelan Bale Rahajat boelan toekang koe djrg. Prawoto Soemodilogo, djago P. P. B. B. & Pansioen Bond, eta soal teh geus digoegat deui bae. Andjeunna njarioskeun tina perkara perekonomian desa. Tina bab ngidjon, maro, toeloej andjeunna ngadamel pamandangan tina prak-prakanana nagihan padjeg. Andjeunna katjida teu panoedjoena kana praktekna nagih padjeg dina waktoe ajeuna, koe lantaran sok aja noe nagih padjeg dina oesoem patjeklik.

Ti dinja andjeunna ngagoear pasal padjeg tanah sarta njoehoenkeun ka pamarentah soepaja padjeg tanah ditoeroenkeun. Tina ieu soal djrg. Prawoto akoer pisan kana tangtoenganana djrg. Thamrin. Andjeunna ngadamel pamandangan tina tanggoenganana Bapa Tani. Djaba ti padjeg tanah teh, dessalanten deui, malah di residentie Pekalongan dj. Magelang mah ditambahan koe: koedoe njoembang kana schoolfonds, doeit pamatjek dj.r.r.d.

Pikeun ngentengkeun Bapa Tani euweuh deui saoerna kadjaba ti padjeg tanah koedoe dikoerangan. Dina panoetoep biantarana andjeunna njoehoenkeun perhatian pamarentah jen biasana dimana pamarentah tekor koe doeit, pamarentah tara asa² nambahan deui kabeurat ka djalma Leutik saperti koe naekkeun harga oejah djeung barang² sedjenna deui noe geus kap ah dipikaboetoeh koe si Leutik. Oepama pamarentah — kitoe saoerna — koedoe neangan doeit keur ngongkosan balatantara entong sok ngadan. tindakan tjara noe ditjaritakeun bieu i loehoer. (Morawi).

—o—

## Tangkep-Tangan.

INGGRIS KAPALINGAN DJAGONG!!!

Moal aja riboet, moal aja riweuh anging ti Inggris. Njieun koempoelan toeksel. Babadamian djeung nagara lian sakeser

daoen. Maksoed rek ngalioeng Duitschland, ditjaritakeunana teu aja halodo panjadapan. Tjindekna tjarita, Inggris djeung Prantjis mani tjara kikintjiran bae, itoe ieu diadjak ningker Djerman. Babadamian djeung Rusland, taja eureunna, tapi ngan teu djadi dj. teu djadi bae. Alhasil, patjektjokan djeung pagoedjroedan di Eropa teh didjieun koe maneh keneh-koe maneh keneh bae.

Sadjeroning Inggris djeung Prantjis pakoepis ka hilir ka girang teh, Djerman Itali mah teu sakoemaha boeka bitjarana, malah beunang diseboet Hitler mah ngadedempes bae, tjara oetjing ngintip beurit, nilik-nilik naon noe djadi kahajang koeminis (Rusland), sabab Djerman teh karisina teu aja deui kadjaba ti dikorojok ti koelon ti wetan (Inggris Prantjis djeung Rusland).

Roepana bae dina boelan Juli keneh oge geus katoöng koe Djerman teh naon karisina djeung naon kahajangna Rusland. Sanggeus katjekel permatianana ieu nagara, toeloej dideudeukeut koe Djerman, diwawoehan, sarta sanggeusna baladjar kenal, toeloej rerentjepan babadamian bab padagangan, tapi badamina oge henteu matak oeroe-ara rikip pisan.

Sanggeus sawatara lilana, gorehel hasilna, sarta dina tanggal 19 Augustus 1939 ngabangoen hidji perdjangdjian (contract), anoe ditanda koe minister Djerman djeung Rusland. Oenina eta kontrak, nja eta Djerman mere ngandjoek ka Rusland 200 malioen, kalawan renten 5%, lilana sadjero 7 taoen. Ieu doeit teh keur meuli barang² Duitschland sadjero 2 taoen. Nja kitoe deui sabalikna, Duitsland koedoe meuli barang² Rusland sadjero 2 taoen 180 malioeneun.

Sabadana kontrak ditanda, oerang Rusland soerak, sarehna eta kontrak teh, lain bae baris ngomean perhoeboengan dagang, tapi tangtoe bakal pakait oge djeung kapoelitikan nagara. Inggris dj. Prantjis pada teu mertjaja kana ajana eta kontrak sarta ngamoestahil-moestahil.

Pangna Polen ngalalakianan dj. peupeuleukeuk hajang ngajonan Djerman dina ngeukeuhanana Danzig, teu aja lian anging ti ngarasa boga Inggris Prantjis di satoekangeunana, djeung gede pangharepan meunang bantoean ti Rusland, sapedah keur dilelemoe koe Inggris tea. Kitoe, noe djadi goenoeng pananggeuhanana,

Sanggeus Hitler hasil njieunna kontrak padagangan, tetep bae dina rikip, tapi teu eureun² ari badami djeung Itali mah, sarta ngetrik njorokna Rusland. Commissaris Danzig (wawakil Volkenbond tea), poelang anting ka Berlijn, badami djeung Hitler, tapi temboes ka loear mah, teu aja pisan.

Ari ajeuna dina tanggal 23 Augustus, estoe teu goegoer teu angin, malah teu mendoeng² atjan, goebrag bedja madjar Djerman - Roeslan geus beres deui bae babadamianana, njieun perdjangdjian moal sili roeroeg „non agressie-pact". Ieu perdjangdjian teh ngan kari nanda, malah dina tanggal eta teh Von Ribbentrop minister Djerman miang ka Moskou rek nganggeuskeun toeloej nanda eta babadamian.

Sanjebarna ieu bedja, doenja geundjleung, doenja gendjlong, sarehna aja kadjadian anoe teu dinjana-njana pibisaeunana. Inggris Prantjis keukeuh teu pertjaja, tapi bari ngegel tjoeroek, lantaran asa kapalingan djagong, kahajang maranehanana taja petana bisa laksana, lantaran geus kapiheulaan koe Hitler.

Lalaki leutik, nagara Polen, noe tadina sakitoe ngahanakeunana ka Djerman, geus tangtoe ajeuna ngaganti tangtoenganana, lantaran geus katinggang poehoe tjeuli koe Djerman. Pengharepan ti beulah wetan bakal dibantoe koe Eroes, ajeuna leungit pisan. Pangbantoe ti Inggris djeung Prantjis, lamoen nepi ka gerna perang taja petana bisa torodjogan, tangtoe elat pidatangeunana.

Pendeking tjarita, komplotan noe salawasna hajang ngaheumheum Djerman Itali teh, koe ajana kadjadian kitoe, roepana teh reuwas alah batan noe digebah. Koemaha pitoeloejeunana, oerang laladjoanan bae.

—o—

## Openbare Congres „Persjarikatan 'Oelama Indonesia" di Tegal.

(Samboengan A.M. no. 30).

Begitoe poela agama Islam ta' memilih pakaian, berkopjah atau bergoendoelan, asalkan soenggoeh² dan beriman melakoekan segala perintah Allah, tentoelah akan mendapatkan bahagia. Sebaliknja biarpoen bersorban, kalau ta' menganoet Islam dan bersalah, nerakapoen ta' segan oentoek memakannja (gemoeroeh publiek ketawa).

Achirnja spr. menjeroekan, agar soepaja soeka menoentoet ilmoe dengan menjandarkan dasar tauhid, kokohkanlah persatoean, dan berdjoanglah dalam djalan Allah. Dengan tidak kehilangan sjarat ja'ni dari boeta hoeroef dan kebodohan.

Hak dan kewadjiban laki-istri didalam Islam.

Oentoek menerangkan agenda ini, pimpinan mempersilahkan sdr. Toean K. H. Thohir Comm H.B. Djawa Timoer naik dipodium. Spr. moela² menjeroekan agar hadlirin tenang tahoe kedoedoekan hal itoe jg. semestinja didalam Islam. Banjak perempoean jg. minta dipersamakan dengan keadaan lelaki, sehingga banjak sekali pekerdjaan laki² jang direboet oleh perempoean, dan sebaliknja. (publiek rioeh ketawa). (Ada samboengannja).

---

ANGGITAN LALAKON

## NABI SOELAEMAN A. S.

Diringkeskeun tina Sadjarah Ambija basa Malajoe.

(koe: Atmadja).

IV.

39. Djabi korsi anoe sanes deui, didjadjarkeun loehoereun amparan, ngarendeng ngabaris beres, djaba ti eta katjatoer, dina loehoer amparan tadi, gedong mangpirang-pirang, ngadjadjar araloes, malah kabeh patoekangan, pandaj emas sareng roepi-roepi deui, sadia henteu koerang.

40. Dina kitab sadjarah pra Nabi, diseboetkeun jen eta amparan, anoe sapos legana teh, dimana Rosoel Agoeng, Soelaeman rek angkat tebih, tiasa ngawang-ngawang, ngalajang di loehoer, dibawa koe angin Rohan, djaba eta kabeh manoek gede leutik, salamina majoengan.

41. Maleberkeun djangdjang di wiati, saloehoereun amparan 'mas tea, entep rekep moenggah kekep, taja hidji noe wantoen, loenta henteu karna paidin, sabab saha noe baha, entong hingga manoek, nadjan manoesa djeung setan, djin siloeman sato darat sato tjai, pasti meunang hoekoeman.

42. Tapi deui kamoerahan Nabi, moal aja machloek noe njamian, njaah ka anoe kokoro, anoe kekere koeroe, dipisobat djeung dipiasih, malah tina moerahna, oenggal-oenggal lemboer, ngahadja ngadamel tempat, pikeun djahid ahli to'at ka Jang Widi, soemembah ka noe Toenggal.

43. Djeung dioeroes kaboetoehna deui, ditjoekoepkeun hal sandang panganna, sangkan djongdjon soson-soson, choesoe njembah Jang Agoeng, tjek tjarita sadjarah Nabi, oenggal poë teu koerang ti sareboe lemboe, diolah keur ahli to'at, eta kitoe kamoerahanana Nabi, dina keur djoemenengna.

44. Tapi ari andjeunna pribadi, hal toeangna tara sagawajah, dimana palajna bae, nadjan apem saboengkoes, lamoen tatjan pendak djeung miskin, tara waka toeang, da palaj ngarioeng, ngalap soenat bardjamaah, moen geus pendak djeung djalma noe fakir-miskin, brak taroeang doeaan.

45. Moen teu pendak sareng djalmi fakir, andjeunna mah tara kersa toeang, da saoerna tara raos, teu sapertos ngarioeng, estoe ni'mat noe pilih tanding, tah kitoe njanghareupna, moenggoeh para Rosoel, ka anoe djadi oematna, njaahna teh estoe henteu pilih kasih, kabeh rata saroea.

46. Beunghar miskin sami dipiasih, dipiheman teu dibeda-beda, taja basa tjoetjoek panon, ra'jat pada soemoedjoed, djaroemoengdjoeng amarna Nabi, taja noe wani bedang, atawa moeroegoel, henteu salah moen disebat, paribasa waras abdi hoerip goesti, harita kaeusian.

47. Kakotjapkeun Soelaeman Nabi, magelaran 'na amparan tea, mantrina noe wasta Asop, djeung pangkat-pangkat loehoer, tjaralikna tengeneun Nabi, ari kiwaeunana, Hajjan mantri Agoeng, ari radja-radja doenja tjaralikna dipajoeneunana Nabi, dina korsi soeasa.

(Teraskeuneun).